

# MARL






# MALTA




## Fuljett maħruġ mill-MARL

## Għad-Dilettanti tar-Radju

## Maltin u Għawdxin

### Numru 57

### Diċembru 2010

**Fiċ-Ċentru mhux**  **permess tipjip**


## Mill-Editur

Ħbieb,
Nilqagħkom għal ħarġa oħra ta' dan il-fuljett ta' Diċembru 2010 li hija is-57 ħarġa ta' din is-sensiela.



L-ewwel nett f'ismi personalment kif ukoll f'isem il-Kumitat nagħtu l-Milied Ħieni u s-Sena l-Ġdida l-Tajba lill-membri kollha tal-**MARL** u lill-familji tagħhom.

Bħal dejjem, il-grupp ta' emerġenza tal-**MARL** ħadu sehem fil-provi li saru madwar id-dinja biex jitħarrġu fil-prattika u l-proċeduri ta' kif jaħdmu f'emerġenza jekk Alla ħares qatt tinqala xi emerġenza f'Malta kif ukoll biex ikunu jistgħu jagħtu l-għajnuna fit-twassil tal-messaġġi.

Il-Kumitat dejjem ikollu ħafna xewqat xi jrid jakkwista għad-dilettanti tar-radju Maltin, imma dan dejjem jiddependi fuq ir-rieda ta' l-awtoritajiet li jilqgħu t-talbiet tagħna. Tgħid San Nikola se jġibilna xi ħaġa ġdida matul is-sena li ġejja?

Irrid nieħu wkoll l-okkażjoni biex infakarkom li fi Frar se jkollna l-Laqgħa Ġenerali Annwali tal-**MARL** li fiha se jkun hemm ukoll l-elezzjoni tal-Kumitat il-ġdid. Għaldaqstant waqt li min issa nrodd ħajr lill-Kumitat li għandna bħalissa, nixtieq l-isbaħ xewqat u ħidma b'risq id-dilettanti tar-radju lill-Kumitat il-ġdid.

Din l-edizzjoni ta' dan il-fuljett hija akbar mis-soltu għaliex kien hemm numru ta' attivitajiet li jew saru mill-**MARL** jew li l-**MARL** ħadet sehem fihom u għalhekk għandkom numru ta' ritratti tagħhom. Aktar ritratti se jkunu fil-Fuljett li jmiss.

Dawn l-attivitajiet jinkludu s-sehem fl-eżerċizzju internazzjonali ta' emerġenza, il-Ġamboree ta' l-iScouts u in-Notte Bianca tal-Belt Valletta.

Bħal dejjem, nittama li l-informazzjoni fil-fuljett issibuha siewja għalikom u jekk ikollkom xi artiklu jekk jogħġobkom ħalluh fil-kaxxa tal-**QSL** tiegħi jew tistgħu tibgħatuha fuq l'e-mail tiegħi **9h1av at searchmalta dot com**.

**Lawrence**
**9H1AV/9H9MHR/9H79AV**





# 8kĦz

Aktar qabel (Fuljett 51 Ġunju 2010) kont ktibt dwar esperimenti li qegħdin isiru minn dilettanti tar-radju fuq frekwenzi baxxi ħafna ta’ inqas minn **9 kĦz**. Illum għandi wkoll aħbar dwar dawn il-frekwenzi.

**DK7FC** li qiegħed juża tajr biex itella l-antenna għal dawn il-frekwenzi reġà kellu suċċess meta fit-23 ta’ Ottubru irnexxilu jikseb riżultati eċċellenti bl-aħjar tul li fih instemà jkun minn **EI8JK** tul ta’ **1310 kilometri** ‘l bogħod. Il-frekwenza wżata kienet **8.97 kĦz**.

Huwa mbagħad ipprova fuq frekwenza ta’ **6.470 kĦz** kif ukoll fuq **5.170 kĦz** u instemà minn **SQ5BPF** fejn it-tul bejniethom kien ta’ **904 kilometri**.

Din hija tabella li turi l-kuntatti li huwa għamel.

| | Name/ Callsign | Locator | QRB / km | Band / km | Remarks | |
|---|---|---|---|---|---|---|
| 1 | | | | | | Date = 24.OCT.2010 |
| 2 | Daniele Tincani | JN53EM | 707 | 33 | | after 8th experiment |
| 3 | DD7PC | JN49AX | 53 | 33/46/58 | | |
| 4 | DF6NM | JN59NK | 179 | 33/46 | | |
| 5 | DF8ZR | JN49JV | 16 | 33/46 | | |
| 6 | DF9PW | JN49FR71 | 35 | 33 | | List of positive receptions of |
| 7 | DJ2LF | JN59NO | 176 | 33 | | transmissions by DK7FC on |
| 8 | DJ6LB | JN59MM | 171 | 33 | | VLF by using a kite antenna |
| 9 | DJ8WX | JO43SV | 461 | 33 | | (100m or 200m or 300m) |
| 10 | DK6NI | JN59LN | 165 | 33 | | |
| 11 | DK7FC | JN49IK00 | 40 | 33/46/58 | | My /p locator: JN49IS36VH |
| 12 | DL3ZID | JO53PO | 462 | 33/46 | | |
| 13 | DL4YHF | JO42FD | 264 | 33/46 | | Bands: |
| 14 | EI8JK | IO51DN | 1310 | 33 | 1.VLF ODX | 8970 Hz / 33 km |
| 15 | F1AFJ | JN06HT | 683 | 33 | | 6470 Hz / 46 km |
| 16 | F5WK | JN18IP | 454 | 33/46 | | 5170 Hz / 58 km |
| 17 | IK1QFK | JN34RW | 544 | 33/46 | | |
| 18 | M0BMU | IO91VR | 657 | 33/46 | | |
| 19 | Michael Oexner | JN49BF | 72 | 33/46 | | |
| 20 | OE3GHB | JN88HL | 594 | 33/46/58 | | |
| 21 | PA3CPM | JO22MD | 367 | 33/46 | | |
| 22 | PA3FNY | JO22NC | 360 | 33/46/58 | | |
| 23 | Paul Nicholson | IO83XQ | 859 | 33/46/58 | 3. best VLF DX | |
| 24 | SQ5BPF | KO02MD | 904 | 33/46/58 | 2. best VLF DX | |

**DK7FC** għandu 4 paġna ta’ l-internet li juru s-sinjali fuq dawn il-frekwenzi u li jiġu aġġornati kull 3 minuti.

**http://www.iup.uni-heidelberg.de/schaefer_vlf/DK7FC_VLF_Grabber.html**
**għat-8.97 kĦz**

**http://www.iup.uni-heidelberg.de/schaefer_vlf/DK7FC_VLF_Grabber2.html**
**għas-6.47 kĦz** u **ULF**





**http://www.iup.uni-heidelberg.de/schaefer_vlf/DK7FC_LF_Grabber.html**
**għall-137 kĦz**

**http://www.iup.uni-heidelberg.de/schaefer_vlf/DK7FC_LF_DX_Grabber.html**
**għall-137 kĦz** (modi bil-mod ħafna)

Aktar informzzjoni ssibuha fuq **http://www.qrz.com/db/DK7FC**

Hawn xi ħadd hawn Malta li lest jesperimenta fuq dawn il-frekwenzi permess ta' vireg imwaħħla fl-art?

**Lawrence**
**9Ħ1AV/9Ħ9MĦR/9Ħ79AV**

**500 kĦz**

Dwar din il-frekwenza għandi aħbar li issa hemm pajjiż ieħor li ta permess lid-dilettanti tar-radju tiegħu biex jaħdmu fuq din il-frekwenza sa' l-1 ta' Settembru 2011. Dan il-pajjiż huwa r-**Repubblika Ċeka** fejn id-dilettanti tar-radju ingħataw permess jaħdmu bejn **501 kĦz** u **503 kĦz** b'saħħa ta' **20 watt e.r.p**.

Dan ifisser li f'Reġjun 1 issa hemm 11-il pajjiż li awtorizzaw lid-dilettanti tar-radju li jużaw din il-frekwenza. Għalhekk tajjeb li nagħtikom xi ftit informazzjoni dwar il-pajjiżi li taw allokazzjoni lid-dilettanti tar-radju tagħhom.

**Belġju**: Fil-15 January 2008 **UBA** irceviet avviż mill-**BIPT** li l-parti **501-504 kHz** hija allokata fuq bażi sekondarja **ĊW** biss (ukoll **QRSS**) b'saħħa ta' **5 W ERP**.

**Kroazja**: Il-Kroazja ħarġet liċenzji esperimentali biex dilettanti tar-radju jkunu jistgħu jaħdmu bejn **493-510 kHz ĊW** (Ġunju 2010). Il-liċenzja hija għal sena imma aktarx li din terġà tiġġedded bħal ma sar f'pajjiżi oħra.

**Repubblika Ċeka**: Liċenzja speċjali għal fanal tar-radju esperimentali bin-nominattiv **OK0EMW** ġiet maħruġa u hija valida sat-13 ta' Awwissu 2011. Il-frekwenza hija **505.06 kĦz**, saħħa ta' **1 W ERP**. Ma dan, ingħata permess lil **OK2BVG** biex jaħdem bejn **501-504 kĦz** b'saħħa massima ta' **20 W ERP**. Dan il-permess jgħodd sa' l-1st September 2011. Bħal pajjiżi oħra aktarx li dawn il-liċenzji jerġgħu jiġu mġedda.

**Danimarka**: **OZ8NJ** irċieva permess esperimentali għal bejn **501-504 kHz** u **20 W ERP**.

**Ġermanja**: Hemm sitt fanali tar-radju esperimentali attivi fuq **505.1 kHz** b'saħħa ta' **9 W ERP**. F'sens formali dawn huma fanali tar-radju esperimentali u mhux stazzjonijiet tad-dilettanti tar-radju għalkemm huma maħruġa lil dilettanti tar-radju.





**Islanda**: Fid-19 ta' Frar, 2010 l-Ammistrazzjoni tal-Posta u Telekomunikazzjoni ta' l-Islanda tat aċċess esperimentali għall-frekwenzi tal-**500 kĦz** fl-Islanda. Il-permess huwa validu sa' l-aħħar ta' Diċembru 2010 imma bħal pajjiżi oħra m'hemmx dubju li jerġà jiġi mġedded. Il-frekwenzi huma bejn **493-510 kĦz.** L-aċċess huwa fuq bażi sekondarja. **ĊW** biss. Saħħa ta' **100 W**. Trid issir applikazzjoni lill-**PTA** għal-liċenzja speċjali. Il-liċenzja esperimentali hija miftuħa għall-klassijiet kemm "**N**" u "**G**".

**Irlanda**: F'Ġunju ta' l-2009, l-**IRTS** tat liċenzja ta' prova li biha s-Soċjetà tista' tagħti permess biex jaħdmu fuq **501-504 kĦz** lil numru limitat ta' applikazzjonijiet fuq il-bażi ta' espressjoni ta' interess minn dawk interessati li jkunu maqbula mir-Regolatur, il-Kummissjoni għar-Regolamentazzjoni tal-Komunikazzjonijiet (**ComReg).** Dan l-arranġament issa ġie mtawwal sa' Ġunju 2011 u għaxar stazzjonijiet tad-dilettanti tar-radju ġew mogħtija permess taħt dan l-arranġament li jużaw **ĊW** u **PSK31** b'saħħa massima ta' **10 dBW (10W).**

**Olanda**: Dilettanti tar-radju b'liċenzja sħiħa (**A**) jistgħu jitolbu permess biex jesperimentaw fuq il-frekwenzi bejn **501-504 kĦz** b'saħħa massima ta' **5 W EIRP** u wisgħa massima ta' **100 Ħz**. Dawn l-esperimenti bdew fl-1 ta' Jannar 2010 u jkomplu għal massimu ta' sena, imma aktarx li dawn jerġgħu jiġi mġedda.

**Norveġja**: **493-510 kHz** hija allokata għad-dilettanti tar-radju fuq bażi sekondarja b'saħħa ta' **100 Watt**.

**Svezja**: Żewġ stazzjonijiet, **SM6BHZ** u **SM6BGP**, għandhom permess speċjali biex jittrasmettu bejn **501 - 507 kĦz** fuq bażi sekondarja. Saħħa massima hija ta' **20 W ERP**. F'sens formali dawn huma stazzjonijiet esperimentali u mhux stazzjonijiet tad-dilettanti tar-radju. Dawn huma liċenzjati sa' l-aħħar tas-sena 2011 imma aktarx li dawn jerġgħu jiġi mġedda.

**Renju Magħqud**: Mill-1 ta' Marzu 2009 ir-Renju Magħqud ħalla attività mid-dilettanti tar-radju bejn **501-504 kĦz** b'saħħa massima ta' **+10 dBW** (**10W**). Notifika ta' Varjazzjoni hija meħtieġa. Dan l-arranġament huwa sad-29 ta' Frar 2012, imma aktarx li dawn jerġgħu jiġu mġedda.

Issa għadni kif sirt naf li issa anki **SPANJA** tat allokazzjoni fuq din il-frekwenza. Sitt dilettanti tar-radju għadhom kif ingħataw permess jużaw din il-frekwenza, jiġifieri bejn **501 kĦz** sa **504 kĦz**, **ERP** ta' **5 Watt** u wisgħa tas-sinjal ta' inqas minn **100 Ħz**. Dawn huma **EA1AY, EA2HB, EA3CC, EA4BVZ, EA3WX u EA5DY.**

## Allokazzjonijiet tal-500 kĦz barra Reġjun 1

**Kanada**: F'Novembru 2008 l-**Industrija Kanada** aċċettat proposta ta' l-**RAC** fejn dilettanti tar-radju Kanadiżi magħżula jingħataw permess jaħdmu qrib il-**500 kĦz**. Minn Ottubru 2009 is-Servizz ta' Żvilupp ħareġ liċenzji għal bejn **504-509 kĦz**.

- **VE1ZZ** ingħata **VX9PSO** fuq **504.6 kĦz**
- **VO1NA** ingħata **VX9MRC** fuq **507.77 kĦz**





**Żelanda l-Ġdida**: Mill-1 ta' Marzu 2010 dilettanti tar-radju ta' Żelanda l-Ġdida ingħataw aċċess għal frekwenzi li qabel kienu jintużaw mill-vapuri biex jikkomunikaw permezz tal-kodiċi Morse. Il-frekwenzi bejn **505 - 515 kĦz** ġew mogħtija fuq bażi temporanja sakemm ikun hemm allokazzjoni internazzjonali lid-dilettanti tar-radju u fihom xi restrizzjonijiet:

- Dawn il-frekwenzi huma u jistgħu jkunu allokati għall-użu minn servizzi oħra. Id-dilettanti tar-radju jridu jaċċettaw xi interferenza minn u ma jistgħux jikkawżaw interferenza lill, servizzi bħal dawn.
- Is-saħħa radjata ma tkunx aktar minn **25 watts e.i.r.p**.
- Il-wisgħa tat-trasmissjoni ma tkunx aktar minn **200 Ħz**

**http://www.nzart.org.nz/policies/2010-access-to-600m.html**

**http://www.rsm.govt.nz/cms/licensees/types-of-licence/general-user-licences/amateur-radio-operators/**

**http://www.rsm.govt.nz/cms/licensees/types-of-licence/general-user-licences/resolveuid/27701eb9150d4b9cf962ab3b3d2d7fe3**

**Stati Magħquda ta' l-Amerika**: Fit-13 ta' Settembru 2006 madwar 20 stazzjon ingħataw awtorizzazzjoni ta' sentejn biex jesperimentaw u jagħmlu tiftix bejn **505 - 510 kĦz** b'modi ta' firxa dejqa b'saħħa sa' **20 W ERP**. Awtorizzazzjoni oħra għal 5 stazzjonijiet tippermetti esperimentazzjoni u tiftix bejn **505 - 515 kĦz** b'saħħa sa' **200 W ERP**.

Fit-28 ta' Lulju 2009 l-**FĊĊ** tat liċenzja modifikata lill-**ARRL** biex aktar stazzjonijiet ikunu jistgħu jaħdmu fuq din il-frekwenza u b'hekk in-numru sar 45 stazzjon. Dawn huma wkoll mill-Alaska u l-Ħawajj.

**http://www.500kc.com/downloads/2009_0728%20WD2XSH%20FCC%20License%20Grant.pdf**

Issa sar qbil biex il-Konferenza Dinjija ta' l-Għaqda Internazzjonali tat-Telekomunikazzjoni li se ssir fl-**2012** teżamina u tapprova li s-servizz tad-dilettanti tar-radju jingħataw allokazzjoni ta' madwar **15-il kĦz** fuq dawn il-frekwenzi jew aħjar bejn **415-526.5 kĦz**.

Il-**IARU** qed titlob allokazzjoni bejn **495 kĦz – 505 kĦz** jew bejn **415 kĦz - 495 kĦz** jew **505 kĦz – 525 kĦz**.

Il-konferenza dinjija **WRC-12** tinsab 14-il xahar 'il bogħod u nittamaw li din tagħti allokazzjoni dinjija fuq din il-frekwenza għaliex aħna ġejna mwegħda li jekk tingħata din l-allokazzjoni l-Awtorità tat-Telekomunikazzjoni ta' Malta **MCA** ma ssibx oġġezzjoni li aħna ningħataw allokazzjoni.

**Lawrence**
**9Ħ1AV/9Ħ9MĦR/9Ħ79AV**







## 5MĦz

Il-Kroazja mhux biss tat permess lid-dilettanti tar-radju tagħha biex jużaw il-frekwenza tal-**500 kĦz**, imma anki tagħtom permess li jużaw il-frekwenza tal-**5 MĦz** bejn **5.260 MĦz – 5.410 MĦz** u jistgħu jużaw il-modi kollha. U Malta? Dejjem nistennew.

**Lawrence**
**9H1AV/9H9MHR/9H79AV**

## Għajnuna mid-dilettanti tar-radju

Kif tafu il-membri tal-grupp ta' emerġenza dejjem jitħarrġu biex ikun jistgħu jagħtu l-għajnuna tagħhom jekk Alla ħares qatt tinqalà xi emerġenza. Dan it-taħriġ isir ukoll mat-taħriġ li jsir internazzjonalment ħalli huma jżommu aġġornati ma' l-aħħar żviluppi u jekk ikun meħtieġ jagħtu l-għjnuna tagħhom fit-twassil ta' messaġġi għall-għajnuna.

Kif jaf kulħadd, tista' ddum taqra kemm trid kotba għaliex għalkemm titgħallem it-teorija, inti m jkollokx prattika li hija mportanti ħafna daqs it-teorija. It-teorija hija mportanti imma l-prattika hija mportanti wkoll.








Fil-fatt, il-prattika tant hija mportanti li jingħad li "uqija prattika tiswa daqs tunellata teorija". Biex nieħdu eżempju, kulħadd jaf kemm ikun tajjeb biex jaqra l-kodiċi Morse fil-klassi, imma jekk ma jkollux esperjenza meta jidħol l-ewwel darba fuq l-arja ma jifhem kważi xejn. L-aħħar taħriġ internazzjonali sar is-Sibt 13 ta' Novembru. Radd il-ħajr lil **Ivan**,**9H1PI** għal dawn iż-zewġ ritratti ta' din l-operazzjoni.



**Lawrence**
**9H1AV/9H9MHR/9H79AV**

## Paġni ta' l-Internet

Hawnhekk għandkom ftit paġni ta' l-internet interessanti.

http://www.worldofradio.com/
World of Radio

http://www.mwlist.org/ul_login.php?sprache=en
MWLIST - worldwide longwave, mediumwave and TBL database

http://www.eibi.de.vu/
The current EiBi shortwave schedules (Winter 2010/2011)

**Lawrence**
**9H1AV/9H9MHR/9H79AV**





## 70 MĦz

Illum se nkompli nagħtikom l-ewwel kuntatti li saru fuq din il-frekwenza bejn pajjiżi differenti.

### Minn Gernsi

| Pajjiż | DXCC | Nom | Nom DX | Data | UTC | Prop | QSL |
|---|---|---|---|---|---|---|---|
| Belġju | ON | GU8FBO | ON5VW | 2010-04-21 | 1628 | MS | |
| Kroazja | 9A | MU0FAL | 9A6R | 2005-07-06 | 1721 | Es | |
| Rep. Ċeka | OK | GU8FBO | OK1KT | 2008-04-17 | 1535 | MSY | |
| Danimarka | OZ | MU0FAL | OZ3ZW | 2005-06-01 | 1225 | Es | |
| Irlanda | EI | GC3OBN | EI2W | 1964-09-13 | 1237 | Bull Ott 64 | |
| Ingliterra | GU | GC3OBN | G5ZT | 1964-02-27 | | Bull Apr 64 | |
| Estonja | ES | GU6EFB | ES1CW | 2010-05-27 | 1931 | Es | |
| Gż. Faeroe | OY | GU8FBO | OY3JE | 2007-12-11 | 2320 | MS | |
| Finlandja | OH | GU6EFB | OH1ND | 2010-05-27 | 1906 | Es | |
| Ġermanja | DL | GU8FBO | DI2AL | 2007-08-08 | 0410 | MS | |
| Greċja | SV | GU6EFB | SV2DCD | 2008-05-23 | 1300 | | |
| Ungerija | HA | GU6EFB | 70M1YA HA1YA | 2007-07-14 | 1709 | | |
| Gż tar-Raġel | GD | GC3WMR/P | GD2DZZ | 1964-07-28 | Qabel GJ u GU | | |
| Italja | I | GU8FBO | IK0IXI | 2007-12-10 | 0852 | MSY | |
| Ġersi | GJ | GU3HFN/P | GJ3RAX | 1981-07-041648 | | | |
| | | | | Posta elettronika minn GJ3RAX lil G3UBX | | | |
| Lussemburgu | LX | GU8FBO | LX1FX | 2008-04-18 | 1828 | MS/T | |
| Irlanda ta' Fuq | GI | GU3HFN/P | GI4ELQ/P | 1981-07 | | | |
| Norveġja | LA | GU8FBO | LA4LN | 2010-04-21 | 1757 | MS | |
| Portugall | CT | MU0FAL | CT1HZE | 2006-05-21 | 1305 | | |
| San Marino | T7 | GU6EFB | T70A | 2010-06-20 | 1102 | Es | |
| Sardinja | IS0 | GU6EFB | IS0AWZ | 2008-07-09 | 1302 | Es | |
| Skozja | GM | GU3HFN | GM3WOJ/P | 1978-01-22 | Aur Bull Lul 80 | | |
| Slovakkja | OM | GU6EFB | OM9ACA | 2010-06-20 | 1423 | Es | |
| Slovenja | S5 | GU6AJE | S59F | 2000-06-09 | | | |
| Spanja | EA | GU8EFB | EA1YV | 2009-07-04 | 1942 | Es | |
| Galles | GW | GB2CG | GW4CG | 1964-09-05 | SWM Ott 64 | | |

### Mill-Ungerija

| Pajjiż | DXCC | Nom | Nom DX | Data | UTC | Prop | QSL |
|---|---|---|---|---|---|---|---|
| Kroazja | 9A | 70M5PT HA5PT | 9A1HCD | 2007-07-01 | 0657 | | |
| Danimarka | OZ | 70M1YA HA1YA | OZ1DJJ | 2007-06-30 | 2250 | | |
| Irlanda | EI | 70M5PT HA5PT | EI3IO | 2007-07-04 | 1805 | | |
| Ingliterra | G | 70M1YA HA1YA | G4DEZ | 2007-06-30 | 2219 | | |
| Gż tar-Raġel | GD | 70M5PT HA5PT | GD0TEP | 2007-07-04 | 1815 | | |
| Italja | I | 70M5PT HA5PT | IW0FFK | 2007-07-27 | 0652 | MS | |
| Greċja | SV | 70M1FV HA1FV | SV1DH | 2007-07-01 | 1351 | Es | |
| Gernsi | GU | 70M1YA HA1YA | GU6EFB | 2007-07-14 | 1709 | | |
| Ungerija | HA | 70M5HRK HA5HRK | 70M8BI2 HA8BI/P | 2007-06-30 | 2216 | | |
| Lussemburgu | LX | 70M1XY HA1XY | LX1JX | 2007-07-14 | 1722 | Es | |
| Madejra | CT3 | 70M5PT HA5PT | CT3HF | 2007-07-05 | 1737 | | |
| Irlanda ta' Fuq | GI | 70M1YA HA1YA | GI0GDP | 2007-07-15 | 1118 | | |





| | | | | | | | |
|---|---|---|---|---|---|---|---|
| Portugall | CT | 70M1FV HA1FV | CT1HZE | 2007-07-05 | 1656 | | |
| Skozja | GM7 | 0M1YA HA1YAM | M5AJW | 2007-07-10 | 2007 | | |
| Slovenja | S5 | 70M1YA HA1YA | S51DI | 2007-06-30 | 2200 | | |
| Galles | GW | 70M8BR HA8BR | GW8ASD | 2007-07-04 | 1803 | | |

**Mill-Islanda**

| Pajjiż | DXCC | Nom | Nom DX | Data | UTC | Prop | QSL |
|---|---|---|---|---|---|---|---|
| Ingliterra | G | TF3EA | G3JVL | 1967-06-27 | | | |

**Mill-Gżira tar-Raġel**

| Pajjiż | DXCC | Nom | Nom DX | Data | UTC | Prop | QSL |
|---|---|---|---|---|---|---|---|
| Ażores | CU | GD0TEP | CU8AO | 2006-07-12 | 0851 | | |
| Gż tal-Kanal | GC | GD2HDZ | GC3WMR/P | 1964-07-28 | | | |
| | | | Qabel GJ u GU Posta elettronika minn GJ3RAX lil G3UBX | | | | |
| Kreta | SV9 | GD0TEP | SV9GPV | 2009-06-24 | 1427 | | |
| Kroatzja | 9A | GD0TEP | 9A5AA | 2006-07-07 | 1810 | Es | |
| Rep Ċeka | OK | GD0TEP | OK1CO | 2008-02-28 | 1514 | | |
| Danimarka | OZ | GD0EMG | OZ3ZW | 2003-08-10 | 1155 | Es | |
| Irlanda | EI | GD3FOC | EI2W | 1964-09-27 | | | |
| | | | | Informazzjoni mill-UKSMG | | | |
| Ingliterra | G | GB3CUW | G3PJK | 1964-04-26 | | | |
| Estonja | ES | GD0TEP | ES3RF | 2008-02-14 | 2010 | MS | |
| Gż Faeroe | OY | GD0TEP | OY3JE | 2008-01-10 | 2300 | MS | |
| Finlandja | OH | GD0TEP | OH5LID | 2010-06-15 | 1028 | Es | |
| Ġermanja | DL | GD0TEP | DI2AL | 2007-08-12 | | MS | |
| Greċja | SV | GD0TEP | SV2DCD | 2006-06-12 | 1747 | Es | |
| Ungerija | HA | GD0TEP | 70M5PT HA5PT | 2007-07-04 | 1815 | | |
| Italja | I | GD0TEP | I0WTD | 2007-07-14 | 1636 | | |
| Lussemburgu | LX | GD0TEP | LX1JX | 2006-07-11 | 1743 | Es | |
| Madejra | CT3 | GD0TEP | CT3HF | 2009-07-16 | 1421 | Es | |
| Irlanda ta' Fuq | GI | GB3CUW | GI3HXV | 1964-04-26 | Rad Com Ott 77 | | |
| Norveġja | LA | GD0TEP | LC0VHF | 2007-06-08 | 1858 | MS | |
| Portugall | CT | GD0TEP | CT1HZE | 2006-02-18 | 1424 | MS | |
| Sardinja | GD | GD0TEP | IS0/IZ8DWF | 2008-06-09 | 1039 | Es | |
| Skozja | GM | GB3CUW | GM3FYB | 1964-04-26 | Bull Nov 65 | | |
| Slovakkja | OM | GD0TEP | OM5KM | 2009-06-21 | 0920 | Es | |
| Slovenja | S5 | GD4GNH | S51DI | 2001-04-01 | 0959 | MS | |
| Spanja | EA | GD0TEP | EA1YV | 2008-11-28 | 1947 | MS | |
| Galles | GW | GB3CUW | GW3MDY | 1964-04-26 | | | |

**Mill-Italja**

| Pajjiż | DXCC | Nom | Nom DX | Data | UTC | Prop | QSL |
|---|---|---|---|---|---|---|---|
| Ażores | CU | IW0FFK | CU4/DL3GCS | 2010-07-07 | 1933 | Es | |
| Gż Baljariċi | EA6 | IK1EGC | EA6SX | 2008-12-08 | 2344 | | |
| Belġju | ON | IK1EGC | ON5VW | 2010-06-19 | 0859 | MS | |
| Gż. Kanarji | EA8 | IW0FFK | EA8TX | 2010-07-17 | 1713 | Es | |
| Kreta | SV9 | IZ8DWF | SV9GPV | 2007-10-06 | 1733 | T | Y |
| Kroazja | 9A | IW0FFK | 9A6R | 2007-07-14 | 1401 | | Y |
| Rep Ċeka | OK | IK0BZY | OK1KT | 2008-04-30 | 1733 | MS | |





| | | | | | | | |
|---|---|---|---|---|---|---|---|
| Danimarka | OZ | I0WTD | OZ1HUF | 2007-07-14 | 1713 | | |
| Irlanda | EI | IW0FFK | EI3IO | 2007-07-14 | 1541 | | Y |
| Ingliterra | G | IW0FFK | G7CNF | 2007-07-14 | 0604 | MS | Y |
| Estonja | ES | I3VWK | ES3RF | 2008-05-11 | 0426 | MS | |
| Gż Faeroe | OY | IK1EGC | OY3JE | 2008-05-24 | 1548 | Es | |
| Ġermanja | DL | I0WTDD | I2AL | 2007-08-08 | 1734 | | |
| Gernsi | GU | IK0IXI | GU8FBO | 2007-12-10 | 0852 | MSY | |
| Greċja | SV | IZ5EME | SV1DH | 2007-07-24 | 1613 | Es | |
| Ungerija | HA | IW0FFK | 70M5PT HA5PT | 2007-07-27 | 0652 | MS | Y |
| Gż tar-Raġel | GD | I0WTD | GD0TEP | 2007-07-14 | 1636 | | |
| Italja | I | IW0FFK | I0QM | 2007-07-13 | 1102 | | |
| Lussemburgu | LX | IW0FFK | LX1JX | 2007-07-14 | 1554 | Es | |
| Irlanda ta' Fuq | GI | IW0FFK | GI0GDP | 2007-07-14 | 1540 | | Y |
| Norveġja | LA | IW0FFK | LA4LN | 2010-06-11 | 1157 | Es | |
| Portugall | CT | IW0FFK | CT1HZE | 2007-07-13 | 1200 | | |
| San Marino | T7 | IK4PMB/4 | T70A | 2010-06-19 | 0915 | Tr | |
| Sardinja | IS0 | IK0SMG | IS0/IK0BZY | 2007-09-10 | 1308 | | |
| Skozja | GM | I0WTDG | M4WJA | 2007-07-14 | 1709 | | |
| Slovenja | S5 | IV3YWT | S56Y | 2007-07-14 | 0920 | | |
| SMOM | 1A | I0JX | 1A0KM | 2007-07-12 | 1747 | | |
| Spanja | EA | IK1EGC | EA1YV | 2008-11-10 | 0530 | MS | |
| Galles | GW | IW0FFK | GW8IZR | 2007-07-14 | 1542 | | Y |

## Minn Ġersi

| Pajjiż | DXCC | Nom | Nom DX | Data | UTC | Prop | QSL |
|---|---|---|---|---|---|---|---|
| Gż Baleariċi | EA6 | GJ4ISM/P | EA6SX | 2009-08-12 | 0813 | MS | |
| Rep Ċeka | OK | GJ4ISM/P | OK2POI | 2009-08-11 | 2108 | MS | |
| Danimarka | OZ | GJ4ISM/P | OZ3ZW | 2009-08-11 | 1847 | MS | |
| Irlanda | EI | GJ3RAX | EI2CQ | 1982-09-13 | 1945 | | |
| | | | Posta elettronika minn GJ3RAX lil G3UBX | | | | |
| Ingliterra | G | GJ3RAX | G3JEQ/P | 1981-06-07 | 1244 | | |
| | | | Posta elettronika minn GJ3RAX lil G3UBX | | | | |
| Estonja | ES | GJ4ISM/P | ES3RF | 2009-08-12 | 2055 | MS | |
| Gż Faeroe | OY | GJ4ISM/P | OY3JE | 2009-08-12 | 0737 | MS | |
| Ġermanja | DL | GJ3YHU | DI2AL | 2007-08-13 | 1030 | MS | |
| Ġibiltà | ZB2 | GJ3RAX | ZB2BL | 1981-08-16 | 1050 | | |
| | | | Posta elettronika minn GJ3RAX lil G3UBX | | | | |
| Gernsi | GU | GJ3RAX | GU3HFN/P | 1981-07-04 | 1648 | | |
| | | | | email from GJ3RAX lil G3UBX | | | |
| Gż tar-Raġel | GD | GJ3RAX | GD2HDZ | 1982-09-28 | 1526 | | |
| | | | Posta elettronika minn GJ3RAX lil G3UBX | | | | |
| Ġersi | GJ | GJ3RAX | GJ3YUH | 1981-03-15 | 1145 | | |
| | | | Posta elettronika minn GJ3RAX lil G3UBX | | | | |
| Irlanda ta' Fuq | GI | GC3POI/P | GI3PGG | 1966-09-03 | Aur Bull Nov 66 | | |
| Portugall | CT | GJ7DNI/A | CT1HZE | 2007-06-13 | 1915 | Es | |
| Skozja | GM | GC3POI/P | GM3EGW | 1966-09-03 | Aur Bull Nov 66 | | |
| Slovakkja | OM | GJ4ISM/P | OM5KM | 2009-08-12 | 2141 | MS | |
| Slovenja | S5 | GJ3YHU | S53X | 1998-08-15 | | Es | |
| Spanja | EA | GJ4ISM/P | EA1YV | 2009-08-12 | 1035 | MS | |
| Galles | GW | GJ3RAX | GW3XBY/P | 1981-06-07 | 1335 | | |
| | | | Posta elettronika minn GJ3RAX lil G3UBX | | | | |





**Mill-Lussdemburgu**

| Pajjiż | DXCC | Nom | Nom DX | Data | UTC | Prop | QSL |
|---|---|---|---|---|---|---|---|
| Gż Baleariċi | EA6 | LX1FX | EA6SX | 2009-04-04 | 0910 | MS | |
| Belgju | ON | LX1FX | ON4PS | 2009-11-20 | | Tr | |
| Gż Kanarji | EA8 | LX/ON5QRP | EA8/EA4SV | 2009-07-01 | 1400 | Es | |
| Kreta | SV9 | LX1FX | J49K | 2008-05-23 | 1230 | Es | |
| Kroazja | 9A | LX1JX | 9A2ZH | 2006-07-06 | 1901 | Es | |
| Rep Ċeka | OK | LX1FX | OK1KT | 2008-02-28 | 2306 | MS | |
| Danimarka | OZ | LX1JX | OZ2LD | 2008-01-03 | 2150 | MS | |
| Dodekanesi | SV5 | LX1FX | SV5BYR | 2009-05-19 | 1536 | Es | |
| Irlanda | EI | LX1JX | EI7IX | 2006-07-07 | 1116 | Es | |
| Ingliterra | G | LX1JX | M0RRC/P | 2006-07-02 | 0807 | Tr | |
| Estonja | ES | LX1FX | ES3RF | 2008-02-29 | 1635 | MS | |
| Gż Faeroe | OY | LX1FX | OY3JE | 2008-03-04 | 0900 | MS | |
| Finlandja | OH | LX1FX | OH5LID | 2009-11-26 | 1120 | MS | |
| Ġermanja | DL | LX1JX | DI2AL | 2007-08-13 | 0530 | MS | |
| Greċja | SV | LX1JX | SV1OE | 2006-07-06 | 1812 | Es | |
| Gernsi | GU | LX1FX | GU8FBO | 2008-04-18 | 1828 | MS/T | |
| Ungerija | HA | LX1JX | 70M1XY HA1XY | 2007-07-14 | 1722 | Es | |
| Gż tar-Raġel | GD | LX1JX | GD0TEP | 2006-07-11 | 1743 | Es | |
| Italja | I | LX1JX | IW0FFK | 2007-07-14 | 1554 | Es | |
| Lussemburgu | LX | LX1RT | LX2JM | 2007-02-14 | | Tr | |
| Madejra | CT3 | LX1JX | CT3HF | 2006-07-20 | 1820 | Es | |
| Irlanda ta' Fuq | GI | LX1JX | GI0GDP | 2006-08-01 | 1108 | Es | |
| Norveġja | LA | LX1FX | LA4LN | 2009-11-13 | 1303 | MS | |
| Portugall | CT | LX1JX | CT1HZE | 2006-07-01 | 1451 | Es | |
| Sardinja | IS0 | LX1FX | IS0AWZ | 2008-05-20 | 1410 | MS | |
| Skozja | GM | LX1JX | GM4ISM | 2006-08-01 | 1111 | Es | |
| Slovakkja | OM | LX1FX | OM5KM | 2009-06-12 | 1404 | MS | |
| Slovenja | S5 | LX1JX | S54M | 2006-07-06 | 1859 | Es | |
| Spanja | EA | LX1FX | EA1YV | 2008-11-08 | 1913 | MS | |
| Galles | GW | LX1JX | 2W0CDJ | 2006-07-10 | 1334 | Es | |

Dawn kienu ftit kuntatti li saru l-ewwel darba bejn il-pajjiżi msemmija li jinsabu fuq il-paġna ta' l-internet **http://www.70mhz.org/index.php?categoryid=1** Darb'oħra nagħtikom aktar. U Malta bħal dejjem għadna nistennew. Ironikament il-Kavallieri ta' Malta jaħdmu fuq din il-frekwenza u aħna le.

**Lawrence**
**9H1AV/9H9MHR/9H79AV**

## Il-Ġamboree ta' l-iScouts

Kif tafu l-**MARL** ilha żmien twil tieħu sehem flimkien ma l'iScouts fil-Ġamboree li jagħmlu kull sena fejn huma jikkomunikaw ma scouts oħra madwar id-dinja. Dan mhux biss huwa ta' siwi biex huma jidraw jikkomunikaw, imma anki biex xi wħud minnhom jibdew id-delizzju tad-radju. Hawn taħt għandkom xi ritratti ta' dan is-sehem tal-**MARL** flimkien ma' l-iScouts.





## Stazzjonijiet Illegali

Sikwit nisimgħu stazzjonijiet li jkunu qegħdin illegalment jużaw frekwenzi li huma tagħna d-dilettanti tar-radju u jagħmlulna interferenza. Huma illegali għaliex ikunu qed jużaw frekwenzi li huma allokati għalina.

Il-**IARU** tagħmel rapporti kull tant żmien u l-aħħar rapport tistgħu tniżżluh minn fuq din il-ħolqa **http://www.iarums-r1.org/iarums/latest.pdf**

It-theddida bl-użu tal-frekwenzi tagħna hija minn madwar id-dinja u fuq il-frekwenzi **ĦF** kollha mit-**3.5 MĦz** sat-**28 MĦz**.

Tajjeb li żżommu ruħkom infurmati tajjeb u fejn tisimgħu stazzjonijiet bħal dawn tagħmlu rapport lill-**IARU** ħalli tieħu l-passi biex dawn jieqfu għax mhux biss jagħmlulna interferenza u huma illegali imma huma ta' theddida għall-frekwenzi tagħna.

**Lawrence**
**9Ħ1AV/9Ħ9MĦR/9Ħ79AV**

## Paġni ta' l-internet interessanti

Hawnhekk għandkom żewġ paġni ta' l-internet dwar apparat antik.

**http://www.royalsignals.org.uk/raf.html**
**http://www.vk2bv.org/museum/index.htm**

## SAQ lejliet il-Milied

Għadni kif irċevejt informazzjoni dwar dan l-istazzjoni li huwa ddikjarat wirt dinji mill-**UNESCO** għaliex huwa l-unika stazzjoni fid-dinja li għadu jaħdem u għadu juża alternatur biex jiġġenera l-frekwenza.

Se jkun hemm trasmissjoni lejliet il-Milied 24 ta' Diċembru fit-**08.00 UTĊ**. Il-frekwenza tiegħu hija ta' **17.2 kĦz ĊW**. It-trasmettitur se jinxtehel fis-**07.30** biex jiġi ntunat u ppruvat.

Għalhekk aħsbu kmieni jekk tridu tippruvaw taraw tirċevux is-sinjali tiegħu, jekk huwa possibbli irrekordjawh u tibgħatu rapport **info at alexander.n.se** biex tirċievu kartolina **QSL**.

Mill-ewwel ħolqa tistgħu tniżżlu programm żgħir (26k) għal fuq il-kompjuter biex tisimgħu stazzjonijiet bejn **0-22kĦz**. ****Araw Fuljett 46 paġna 3 – 5. ****
**https://sites.google.com/site/sm6lkm/saqrx**
**http://www.qsl.net/dl4yhf/speclab/vlf_rcvr.htm**
**http://www.vlf.it/parmigiani/saq_eng.htm**

**Lawrence**
**9Ħ1AV/9Ħ9MĦR/9Ħ79AV**





## Kuntatti fuq 24 GĦz

Nixtieq nifraħ li **Fortunato**, **9Ħ1ES** u lil **Joe**, **9H1VW** għall-kuntatt li rnexxilhom jagħmlu fuq il-frekwenza ta' l-**24 GĦż** fuq l-**SSB**. Illum se nagħtikom ftit informazzjoni dwar dan il-kuntatt waqt li ritratti se jkunu fil-Fuljett li jmiss.

**Fortunato 9Ħ1ES** kien il-Belt Valletta waqt li **Joe 9Ħ1VW** kien ir-Rabat. It-tul bejniethom kien ta' **9.58 kilometri**. Saru kuntatti oħra u d-dettalji jkunu fil-ħarġa li jmiss tal-Fuljett.

**9Ħ1VW** kien qed juża transriċevitur **Yaesu FT290R**, Transvertitur **Kuhne** bi ħruġ ta' **350 microwatt**. Gwida tal-mewġ **MKU24**. Ossillatur **Kuhne 12 GĦz KU12LO** bi ħruġ ta' **40 milliwatt**. Dixx ta' **48 ċentimetru** bi gwadan ta' **36 dBd**.

Dettalji dwar l-apparat użat minn **Fortunato 9Ħ1ES** għad m'għandix u nistenna lil **Fortunato** biex jibgħatli d-dettalji ħalli jkollna d-dettalji ta' l-apparat ta' kulħadd.

Waqt li nifirħulhom għal dan il-kuntatt inħeġġeġ lil kulħadd biex kull meta jirnexxilhom jagħmlu xi ħaġa ġdida jgħiduli ħalli nkun nista' nagħmilha fuq il-Fuljett ħalli din tibqà għall-istorja.

Kif għedtilkom, darb'oħra nagħtikom xi ritratti ta din l-okkażjoni

**Lawrence**
**9Ħ1AV/9Ħ9MĦR/9Ħ79AV**

**Attivitajiet tal-MARL**

# Il-Milied Ħieni

**Il-Kumitat tal-MARL jixtieq il-Milied it-Tajjeb lill-membri kollha u lid-dilettanti kollha Maltin u Għawdxin u lill-familji tagħhom.**

# Bibita tas-Sena

**Il-Kumitat tal-MARL se jżomm il-bibita tas-Sena nhar il-Ħadd 9 ta' Jannar 2011 mill-10.00 sa' 12.00. Il-Kumitat jixtieq jistieden lill-membri kollha biex jiltaqgħu flimkien fiċ-Ċentru tal-MARL ħalli jixorbu xi ħaġa flimkien fl-okkażjoni ta' dawn il-festi.**



# Is-Sena t-Tajba

**Il-Kumitat tal-MARL jixtieq is-Sena t-Tajba lill-membri kollha u lid-dilettanti kollha Maltin u Għawdxin u lill-familji tagħhom.**

## Ħlas tas-Sħubija

**Infakkrukom li dan huwa l-aħħar xahar tas-sena u wasal iż-żmien li wieħed iħallas is-sħubija tiegħu biex jibqa' membru fil-MARL. Il-kaxxier dejjem lest biex jilqa' l-ħlas tas-sħubija tagħkom kull meta ċ-Ċentru tal-MARL ikun miftuħ jew jekk ma tistgħux tiġu tistgħu tħallsu b'ċekk pagabbli lill-MARL.**

**Infakkru li ċ-Ċentru tal-MARL ikun miftuħ kull nhar ta' Tlieta u l-Ħamis bejn is-6.00 p.m. u t-8.00 p.m. u l-Ħadd bejn l-10.00 u nofs in-Nhar. Il-bibita tas-sena tkun okkażjoni tajba biex kulħadd iħallas is-sħubija.**

## Grupp tal-Jaħoo

**Oqgħodu attenti u idħlu fil-grupp tal-yahoo ħalli tkunu nfurmati sewwa bl-aħħar attivitajiet li nkunu se nagħmlu.**

**Tinsewx li se jkollna attivitajiet għat-tliet xhur li ġejjin u jista' jkun li ma jkunux jistgħu jidhru fuq dan il-fuljett minħabba li jkun diġa' ħareġ u għalhekk l-avviż isir fuq il-grupp permezz ta' l-internet.**

**Ibghatu ittra elettronika lil Ivan, 9H1PI fuq ivan.privitera at gmail.com biex issiru membri tal-grupp**

**Infakkrukom ukoll li kull min irid jista' jniżżel dan il-Fuljett direttament minn fuq www.9h1mrl.org/newsletter.htm**

**Lawrence**
**9H1AV/9H9MHR/9H79AV**

